# *Ibi Tí Mo Ti Ńbọ̀*
## 3-30 oṣù Ògún

**Alábòjútó – Inventory Platform**
**Àwọn Alátìlẹyìn – Yinka Shonibare Foundation, Ministry of Culture Taiwan àti Pineapple Lab.**

***Ibi Tí Mo Ti Ńbọ̀*** jẹ́ ìgbélé orí ẹ̀rọ alátagbà olóṣù-kan tí a fi sọ'rí èdè mẹ́rin tí ó wà, tí a sì ń sọ láti ẹnu àwọn ẹ̀yà arìnrìn-àjò tí ó pọ̀, tí wọ́n ń ṣiṣẹ́ takuntakun, tí wọ́n sì ń fikùn ọrọ̀ ajé ilẹ̀ Britain, ṣùgbọ́n tí akitiyan wọn ò fi bẹ́ẹ̀ hàn gbangba: èdè Filipino, Taiwan, Yorùbá àti Berber.

Ètò yí gbìmọ̀ láti ṣí ìjùmọ̀sọ̀rọ̀pọ̀ tí ó so mọ́ ìyàsọ́tọ̀ èdè payá, pàápàá nípa wíwọ inú u ṣíṣe àti lílo ìṣe àti àṣà, bákan náà ni ó sì ń tọpinpin àṣà àwọn akópa àti ẹgbẹ́ wọn nínú ìjírọ̀rọ̀ káríayé tí ó jẹmọ́ ìṣe.

Àgbékalẹ̀ náà ń ṣàlàyé àǹfàání tí ó túbọ̀ fẹjú nípa àwọn ọ̀nà tuntun láti fi ṣiṣẹ́ papọ̀, ó sì ń tún ojú ìwòye ipa tí ìṣe àti àṣà kó nínú àti lẹ́yìn àjàkálẹ̀àrùn ṣe. Pẹ̀lú èrò tí ó jinlẹ̀, ó ń tẹnpẹlẹ mọ́ pàtàkì onírúurú àti oríṣiríṣi àṣà ní àsìkò tí ó yàtọ̀ gédégbé yí. Ní ìlànà kan náà, àgbékalẹ̀ yí ń ṣe àyẹ̀wò bí a ṣe lè yí ibùjókòó padà àti bí ó ti ṣe é ṣe láti yí èròǹgbà kan padà sí òmíràn – láti ìgbésí ayé ojúkorojú gẹ́gẹ́ bí a ṣe gbèrò ètò yí tẹ́lẹ̀, sí orí ẹ̀rọ alátagbà tí a yí i padà sí.

***Ibi Tí Mo Ti Ńbọ̀*** ní ìfararora tí ó ṣe gúnmọ́ pẹ̀lú àwọn ẹgbẹ́ tí ó wà ní agbègbè nípa pípè wọ́n láti darí ètò oúnjẹ ní gbogbo ọjọ́ Àìkú, tí èyí yóò sì jẹ́kí gbogbo àwùjọ kọ́ bí ẹgbẹ́ kọ̀ọ̀kan ṣe ń dá'ná oúnjẹ, tí ó sì ṣeé ṣe pé kí àwọn náà dán an wò ní ilé ara wọn.

***Ibi Tí Mo Ti Ńbọ̀*** ni a bójútó láti ọwọ́ ọ Inventory Platform, Rhine Bernardino àti Linda Rocco. #WICF #WhereImComingFrom

**Àwọn Òṣeré Tí Ó Ńkó Ipa: Aderemi Adegbite, Taiwo Aiyedogbon, Jelili Atiku, Rhine Bernardino, Kuan-Yu Chen, Yun Ling Chen, Aki Pao-Chen Chiu, Fatima Mazmouz, Gouri Mounir, Lilibeth Cuenca Rasmussens, Aicha El Beloui, Vanessa Scully**

Fi ọwọ́ bọ ìwé fún àtẹ̀ránṣẹ́ níbí yí (info@guestprojects.com) tàbí kí o tẹ̀lé wa lórí Instagram, Facebook àti Twitter @guestprojects @inventoryplatform

## ÌTÀN ÌGBÉSÍ AYÉ ÀWỌN ÒṢÈRÉ/OLÙKÓPA



**Aderemi Adegbite** jẹ́ òṣèré alábòjútó tí ó ń gbé, tí ó sì ń ṣiṣẹ́ ní ìlú Èkó. Àwọn ohun tí ó jẹ ẹ́ lógún nísinsìnyí ni bí àwọn ìrírí tí ó ti kọjá (ẹ̀dùn ọkàn, ayọ̀, okoòwò, ìrìn àjò àti ìgbàgbọ́ ẹ̀sìn) nínú ẹbí ṣe ń nípa lórí ipò tí èèyàn wà lọ́wọ́lọ́wọ́, tí ó sì níí ṣe fún ọjọ́ iwájú. Ipa tí ọpọlọ ń kó lórí èròǹgbà “ẹnìkan fún gbogbo, gbogbo fún ẹnìkan” ni ó wà ní àárín gbùngbùn ìjíròrò àti ìbéèrè tí Aderemi ń wú jáde nípasẹ̀ àwọn ohun agbédègbẹ́yọ̀, ẹ̀rọ àti ìṣe tí kò dàbí àṣà.



**Taiwo Aiyedogbon** gboyè jáde ní ẹ̀ka Fine Arts, Sculpture ní ilé ẹ̀kọ́ gíga Yaba College of Technology Lagos, Nigeria. Ìṣe rẹ̀ ni wípé kí ó ṣe àmúlò oríṣiríṣi ona bí i kíkún nǹkan, yíya àwòrán, gbígbẹ́ ère, títo nǹkan pọ̀ àti eré orí ìtàgé, láti fi sọ èrò inú rẹ̀ jáde. Iṣẹ́ rẹ̀ máa ń ní àwọn kókó ohun tí ó ń lọ láwùjọ tí ó kan ọ̀rọ̀ òṣèlú àti àyíká ìlú Èkó.
Òun ni olùdarí ètò fún ilé ìwé àtúntò àṣà agbègbè (COMMUNAL RE-IMAGINATION) tí Prince Claus ṣe onígbọ̀wọ́ rẹ̀, ó sì tún ṣiṣẹ́ gẹ́gẹ́ bíi Olùrànlọ́wọ́ Alábòjútó fún Centre for Contemporary Art Lagos, (CCA) Lagos Nigeria. Ó kópa nínú ìṣàfihàn àṣà àti eré orí ìtàgé oríṣiríṣi títí kan ‘African Time’ (Malmo, Sweden) 2015,’Ipele’ ní National Museum (Lagos, Nigeria) 2017, ‘Threshold’ tí ó jẹ́ apákan lára Lagos Biennial (Lagos, Nigeria) 2017 àti ‘Flip’ (Kumasi, Ghana) 2019, ‘Mirror Mirror’ ní Artx, Federal Palace (Lagos, Nigeria) 2019.



**Jelili Atiku** ni a bí ní ọjọ́ ẹtì, ọjọ́ ketàdínlógbọ́n (27), oṣù Ọ̀wẹ́wẹ̀, ní ọdún 1968. Ó jẹ́ òṣèré agbédègbẹ́yọ̀ ọmọ Nigeria tí ọ̀rọ̀ òṣèlú fún ẹ̀tọ́ ọmọ ènìyàn àti ìdájọ́ tí ó yẹ kàn gbọ̀ngbọ̀n. Ó máa ń làkàkà láti jẹ́kí àwọn olùwòran lóye ilé ayé àti pé kí wọ́n mú òye àti ìrírí wọn gbòòrò sí i, kí wọ́n lè tún ìgbé ayé àti àyíká wọn ṣe. Ó ti rin ìrìn àjò káàkiri orígun mẹ́rẹ̀ẹrin àgbáyé, ó sì ti kópa nínú ọ̀pọ̀lọpọ̀ eré orí ìtàgé/ìṣàfihàn/ìjíròrò ní Africa, America, Asia àti Europe. Ara àwọn eré náà ni Manifesta 12 (2018), Venice Biennial (2017), Dublin Live Art Festival (2016), SPIELART Festival, Munchen, Germany (2019), Material Effects ní Broad Art Museum, Michigan State University East Lansing, Michigan, USA (2015), Tate Modern (2012) etc. Ní 2015, Jelili gba àmì ẹ̀yẹ ti Prince Claus Laureate fún ṣíṣẹ̀dá èdè àṣà tuntun tí ó kó ìṣe ìbílẹ̀ Yorùbá papọ̀ mọ́ ti gbogbogbò; àti fún fífi ara rẹ̀ àti àṣà wewu nítorí àti ṣí ọ̀nà àǹfààní tí ó pọ̀ sílẹ̀ àti láti dé ọ̀dọ̀ àwọn òǹworan tí ó pọ̀; àti fún ṣíṣaájú ìpolongo fún jíjẹ́kí ìṣe àṣà ìgbésí ayé fi ìdí múlẹ̀ ní Nigeria.

## Àsìkò Oúnjẹ Ṣíṣe



**Idowu Bankole** gboyè jáde ní ẹ̀ka Industrial Design (Textile), ní Yaba College of Technology, Lagos, Nigeria. Idowu Bankole jẹ́ ọmọ bíbí ìpínlẹ̀ Ọ̀ṣun, ọ̀kan nínú agbègbè Yorùbá ní ìlú Nigeria tí ó lókìkí fún ìṣe àti àṣà. Ó jẹ́ oníṣẹ́ ọnà tí ó ń lo onírúurú ọ̀nà láti gbé ohun tí ó ń ṣe jáde, nítorí pé ó gbajú-gbajà nínú ìmọ̀ nípa aṣọ, ó sì máa ń lo oríṣiríṣi àwọ̀ aláràbarà fún ojú iṣẹ́ tí ó bá ń ṣe. Ó ń ṣe agbátẹrù èyí ní onírúurú ọ̀nà, ì báà ṣe yíya nǹkan, kíkùn nǹkan, àdìrẹ, eré orí ìtàgé àti nǹkan àtọ̀pọ̀mọ́ra. Ó máa ń ní àjùmọ̀ṣe tààrà pẹ̀lú àyíká àti àwọn ènìyàn.



***Chinwe Erica Tijani***: Abiléko tí ó ní àwọn ọmọ méjì, tí ó sì dá ara ẹ̀ lókòwò. Ó jẹ́ aládùúgbò pẹ̀lú Idowu. Iṣẹ́ tí ó mú ní ọ̀kúnkúndùn ni híhun oríṣiríṣi òwú sí aṣọ òtútù, aṣọ àwọ̀jáde, àti bẹ́ẹ̀ bẹ́ẹ̀ lọ. Ó mọ oúnjẹ ẹ́ sè gan-an, papọ̀ pẹ̀lú iṣẹ́ ọwọ́ ọ rẹ̀.

***Blessing****:* Ọ̀rẹ́ tí ó ń ran'ni lọ́wọ́, tí ó ń dúró ti'ni, tí ó sì ń ṣe àbójútó eto gbogbo inú ilé.



***Erykah Ifido***: Ọmọ ilé ìwé ọlọ́pọlọ pípé, tí ó sì ní òye, pẹ̀lú kí á já'ra sí'bí, kí á já'ra s'ọ́hùn, ó sì fẹ́ràn láti kẹ́kọ̀ọ́ àti láti wádìí.

***Taiwo Aiyedogbon***: Ọ̀ṣèré, ọ̀rẹ́ àti olùbániṣiṣẹ́. A bí i ní ọ̀kan nínú àwọn ilẹ̀ tí wọ́n ti ń sọ Yorùbá, ṣùgbọ́n ìlú Èkó ni ibùjókòó rẹ̀.

